# Санхүүгийн туслалцааны бодлого

## 1. БОДЛОГО:

- НордШоор их сургуулийн Эрүүл мэндийн систем (НордШоор гэх) нь НордШоороор үйлчлүүлдэг, тухайн харьяа газарт орших суух хувь хүмүүс, өрхүүдийн хэрэгцээг хангахуйц чанартай, үр дүнтэй эрүүл мэндийн асаргаа, тусламж үйлчилгээ, эрүүл мэндтэй холбоотой бусад үйлчилгээг үзүүлэх үндсэн зорилготой. Энэхүү бодлогыг хэрэгжүүлэхийн тулд НордШоор дараах ашгийн бус эмнэлгүүдийг эгнээндээ хамруулдаг. Үүнд: Эванстон Эмнэлэг, Гленбрүүк эмнэлэг, Хайлэнд парк эмнэлэг, Скоки эмнэлэг болон Шведийн эмнэлэг. Шведийн эмнэлгийн хувьд бодлого нь ялгаатай байдаг бөгөөд бодлогын ялгаатай байдлыг тус тусад нь тодорхойлно.

- Энэрэн нигүүлсэл ба үүрэг хариуцлагынхаа үнэт зүйлсийн дагуу НордШоор мөнгө, санхүүгийн гачигдалтай өвчтөнүүдэд санхүүгийн туслалцаа үзүүлэх зорилготой ажилладаг. Мөн түүнчлэн, энэхүү Санхүүгийн Туслалцааны Бодлого (СТБ) нь НордШоороос үзүүлж буй яаралтай эсвэл эмнэлгийн шаардлагатай тусламж үйлчилгээтэй холбогдуулан өвчтөнүүдэд санхүүгийн туслалцаа үзүүлэх тогтолцоог бүрдүүлэх зорилготой.

- Энэхүү бодлогоор санхүүгийн байдал нь үйлчилгээний төлбөрөө бүрэн төлөх боломжгүйд хүргэж байгаа хувь хүмүүст санхүүгийн туслалцаа үзүүлэхийн тулд НордШоороос мөрдөх тодорхой шалгуур үзүүлэлт болон хүсэлт гаргах үйл явцыг тодорхойлно. Тодорхой хувь хүмүүс үйлчилгээнүүдийг үнэ төлбөргүйгээр авах үндэслэлтэй эрхтэй байдгийг анхаарна уу (4.E хэсгийг үзнэ үү).

- Энэхүү бодлого нь НордШоор эмнэлгээс үзүүлсэн бүхий л яаралтай тусламжийн болон эмнэлгийн шаардлагатай тусламж үйлчилгээнд хамаарна. Энэхүү бодлогыг эмнэлгээс гадуур эмнэлгийн тусламж үйлчилгээ эрхэлдэг байгууллагууд заавал дагаж мөрдөх үүрэг хүлээхгүй. СТБ-ын **Хавсралт 1-ээс** үзүүлдэг үйлчилгээ нь энэхүү бодлогын үйлчлэх хүрээнд бодлогын нэг хэсэг байдлаар хамрагддаг, яаралтай болон бусад эмнэлгийн шаардлагатай тусламж үйлчилгээгээ эмнэлгийн байгууламжид үзүүлдэг тусламж үйлчилгээ үзүүлэгч байгууллагууд болон үйлчилгээ нь энэхүү бодлогод хамрагддаггүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалтын талаарх мэдээллийг олж авах боломжтой. Хэрэв та энэхүү бодлогын дагуу санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагыг хангаж байгаа нь тогтоогдвол үйлчилгээ үзүүлэгчийн үйлчилгээнд хамрагдана гэдгийг анхаарна уу. **Хавсралт 1-ийн** хэвлэх хувилбар www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтад СТБ-ын нэг хэсэг байдлаар үнэ төлбөргүй тавигдсан байгаа. Эсвэл Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээр хүсэлт гаргаж үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Мөн Шведийн эмнэлгийн хувьд үнэ төлбөргүй хэвлэмэл хувийг (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

- НордШоор өвчтөнд даатгалын хөтөлбөрийн хамрах хүрээний хязгаарлалтуудын талаар ойлголт, мэдлэг олгохын тулд хүчин чармайлт гаргаж, холбооны Эмнэлгийн яаралтай тусламж эмчилгээ ба Хөдөлмөрийн хуулиар хүлээсэн үүргээ биелүүлсний дараа өөр үйлчилгээ үзүүлэгч дээр даатгалын хөтөлбөрт хамрагддаг боловч НордШоорт хамрагддаггүй үйлчилгээнүүдийг энэ бодлогоос хасаж болно.

- Энэхүү бодлого нь НордШоорын санхүүгийн туслалцааны хөнгөлөлтийн дүнг тооцохдоо ашигладаг шалгуур үзүүлэлт, мөн хэрэв байдаг бол НордШоорын зүгээс авах тус байгууллагын үйлчилдэг газар нутгийн хэмжээнд энэхүү СТБ-ыг өргөнөөр сурталчлах арга хэмжээнүүд, санхүүгийн туслалцаа авах шаардлага хангасан эсэхийг тодорхойлоход НордШоорын ашигладаг үйл явц болон санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг гаргах үйл явц зэргийг тодорхойлдог. Төлбөр төлөөгүй тохиолдолд НордШоорын зүгээс авч болох арга хэмжээнүүдийг тусад нь **Нэхэмжлэх ба Төлбөр барагдуулалтын бодлогод** тодорхойлсон болно. Уг бодлогын хэвлэх хувилбарыг НордШоорын www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтаас татаж авах эсвэл эсвэл Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээрээс хэвлэмэл хэлбэрээр үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Мөн Шведийн эмнэлгийн хувьд (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

- Санхүүгийн туслалцаа авах эрхтэй болохын тулд та санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг (албан ёсоор ийм үйлчилгээ авах эрхгүй байгаа өвчтөнүүдийн хувьд) бөглөж, шаардагдах нэмэлт бичиг баримтын хамт ирүүлэх ёстой. Санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг санхүүгийн туслалцааг хүсэж байгаа үйлчилгээнүүдтэй холбогдуулан илгээсэн хамгийн эхний тооцооны мэдэгдлийг хүлээн авсан өдрөөс хойш 240 хоногийн дотор ирүүлнэ. Энэхүү бодлогод доор дурдсанчлан дээрх нөхцөлд үл хамаарах тайлбарыг өгч болно. Энэ журамд агуулагдсан ямар ч зүйл заалт өнөөдрийн байдлаар хүчин төгөлдөр байгаа эсвэл ирээдүйд хүчин төгөлдөр үйлчлэх холбооны улсын, мужийн эсвэл орон нутгийн хууль тогтоомжоос давж үйлчлэхгүй.

- Санхүүгийн туслалцааны бодлогын дагуу (СТБ) тусламж авах эрхтэйг тодорхойлоход НордШоорын зүгээс үндэслэлтэй хүчин чармайлт гаргасан эсэхийг тогтоох шийдвэрлэх эрх НордШоорын аж ахуйн алба болон Шведийн Эмнэлгийн Санхүүгийн үйлчилгээний төвд байна. Энэхүү журам нь энэрэн нигүүлсэл ба үүрэг хариуцлагынхаа үнэт зүйлсийн дагуу НордШоорын хүн амд тусламж үзүүлэх зорилготой. Тус Санхүүгийн туслалцааны бодлого нь ямар нэгэн өвчтөнд санхүүгийн туслалцаа үзүүлэх санал биш бөгөөд ямар ч гэрээний эрх, үүргийн харилцааг үүсгэхгүй болно. НордШоорын зүгээс энэхүү СТБ-ыг өөрийн үзэмжээр шинэчилж болно.
- Энд дурдсан бодлого, үйл ажиллагаануудыг Иллинойс мужийн дүрэм журам ба Дотоод Орлогын Кодын 501(r) хэсэг болон холбогдох удирдамжид нийцүүлэн боловсруулсан болно.

## 2. ХАМРАХ ХҮРЭЭ:

Энэхүү бодлого нь НордШоор эмнэлгээс үзүүлж буй яаралтай болон эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээнд хамааралтай. Уг бодлогыг эмнэлгээс гадуур эмнэлгийн тусламж үйлчилгээ үзүүлэгчид заавал дагаж мөрдөх үүрэг хүлээхгүй. СТБ-ын **Хавсралт 1-ээс** үзүүлдэг үйлчилгээ нь энэхүү бодлогын үйлчлэх хүрээнд бодлогын нэг хэсэг байдлаар хамрагддаг, яаралтай болон бусад эмнэлгийн шаардлагатай тусламж үйлчилгээгээ эмнэлгийн байгууламжид үзүүлдэг тусламж үйлчилгээ үзүүлэгч байгууллагууд болон үйлчилгээ нь энэхүү бодлогод хамрагддаггүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалтын талаарх мэдээллийг та олж авах боломжтой. Хэрэв та энэхүү бодлогын дагуу санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагыг хангаж байгаа нь тогтоогдвол үйлчилгээ үзүүлэгчийн үйлчилгээнд хамрагдана гэдгийг анхаарна уу.

## 3. ТОДОРХОЙЛОЛТУУД:

<u>Хүсэлт</u> - гэж өвчтөний бөглөх санхүүгийн туслалцаа авах тухай хүсэлтийг ойлгоно.

<u>Хүсэлтийн хугацаа</u> - Хүсэлтийн хугацааны туршид НордШоор санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийг хүлээн авч, боловсруулна. Хүсэлтийн хугацаа хувь хүнд асаргаа үйлчилгээг үзүүлсэн өдрөөс эхэлж үзүүлсэн асаргаа үйлчилгээний эхний нэхэмжлэх ирсэн өдрөөс хойш 240 дэх хоног дээр дуусна.

<u>Нэхэмжилсэн ерөнхий дүн (НЕД)</u> - Санхүүгийн туслалцаа авах шаардлага хангасан өвчтөнүүдээс яаралтай тусламжийн болон эмнэлгийн зайлшгүй тусламжийн үйлчилгээний төлбөрийг даатгалтай өвчтөнүүдийн нэхэмжилсэн ерөнхий дүнгээс хэтэрсэн дүнгээр нэхэмжлэхгүй.

1) НордШоорын НЕД-ийн хувь хэмжээг 12 сарын хугацаанд эдгээр нэхэмжлэлд ногдуулсан нийт дүнд хуваагдсан Medicare үйлчилгээний хураамж болон хувийн эрүүл мэндийн даатгуулагчийн нэхэмжлэлийн нийт дүн болох “look-back” аргыг ашиглан тооцдог. Өвчтөнүүдээс НЕД-ээс хэтэрсэн хэмжээгээр нэхэмжлэхгүйн тулд НЕД-ийн хувийн хязгаарыг бодолцон санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагыг хангасан өвчтөнүүдэд олгох хөнгөлөлтийг дахин хянаж үздэг.

2) НЕД-ийн хувь хэмжээг СТБ-ын **Хавсралт 2**-оос үзэж болно.

3) НЕД-ийн хувь хэмжээг жил бүр шинэчлэн тогтоодог бөгөөд он гарснаас хойш 120 дахь өдрөөс мөрдөж эхэлнэ.

<u>Үзүүлсэн үйлчилгээний өртөг</u> - НордШоороос хамгийн сүүлд гаргасан Medicare зардлын тайлангаас авсан эмнэлгийн өртөг ба төлбөрийн харьцаагаар ("өртөг төлбөрийн харьцаа" гэж ч нэрлэдэг) үржүүлж (бууруулсан) эхний удаа тооцоо бодох үеийн ердийн болон тогтсон төлбөр. Өртөг нь жил бүр шинэчлэгддэг.

<u>Сонгон үйлчлүүлэх үйлчилгээ</u> - шуурхай арга хэмжээ шаардахааргүй нөхцөл байдлыг зохицуулах үйлчилгээнүүдийг ойлгоно. Сонгон үйлчлүүлэх үйлчилгээ гэдэгт яаралтай биш боловч өвчтөнд тустай, хэрэгтэй үйл ажиллагаанууд, мөн зөвхөн гадаад төрхийг сайжруулах зорилгоор хийгддэг гоо сайхны болон эрүү нүүрний мэс засал эсвэл эрүүл мэндийн даатгалын төлөвлөгөөнд ерөнхийдөө багтдаггүй бусад сонгон үйлчлүүлэх үйлчилгээ багтана. Эмнэлгийн шаардлагатай үйлчилгээнд багтахгүй сонгон үйлчлүүлэх үйлчилгээнүүдэд санхүүгийн туслалцаа авах боломжгүй.

<u>Яаралтай үйлчилгээ</u> - Эмнэлгийн яаралтай тусламж үзүүлэхгүй байх нь хувь хүний эрүүл мэндийн байдлыг ноцтой аюулд хүргэх (жирэмсэн эмэгтэй, эмэгтэй хүн эсвэл хэвлийд байгаа хүүхдийн хувьд), эсвэл бие махбодын үйл ажиллагаанд ноцтой хохирол учруулах, эсвэл бие махбодын аль нэг эрхтний хэвийн үйл ажиллагааг ноцтой сааталд оруулж болзошгүй, хүндрэлийн хурц шинж тэмдэг (маш ноцтой өвдөлт, сэтгэцийн эмгэг ба/эсвэл мансууруулах бодис хэтрүүлэн хэрэглэх шинж тэмдэг орно) бүхий өвчтөнд үзүүлэх үйлчилгээг ойлгоно.

<u>Төлбөр барагдуулалтын онцгой арга хэмжээ (ТБОАХ)</u> - Эдгээр нь хууль эрх зүйн эсвэл шүүхийн үйл явц шаардсан болон өр төлбөрийг өөр нэг этгээдэд зарах эсвэл зээл олгох байгууллагууд эсвэл товчоодод сөрөг мэдээлэл тайлагнах гэх мэт бусад үйл ажиллагааг хамарсан төлбөр барагдуулах үйл ажиллагаанууд юм. НордШоорын зүгээс ийм Төлбөр

барагдуулалтын онцгой арга хэмжээнүүдэд оролцдоггүй бөгөөд төлбөр барагдуулах ажилтнуудаа ч Төлбөр барагдуулалтын онцгой арга хэмжээнүүдийг авч хэрэгжүүлэхийг зөвшөөрдөггүй. НордШоорын төлбөр барагдуулалтын бодлогын талаарх нэмэлт мэдээллийг НордШоорын **Нэхэмжлэх ба төлбөр барагдуулалтын бодлого**-оос үзэх боломжтой. Энэ бодлогын хэвлэх хувилбарыг www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтаас эсвэл Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээрээс хэвлэмэл хэлбэрээр үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Мөн Шведийн эмнэлгийн хувьд (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

Гэр бүл - Өвчтөн, өвчтөний гэр бүлийн хүн/хамтран амьдрагч, өвчтөний эцэг эх, эсвэл асран хамгаалагч (бага насны хүүхдийн хувьд) болон өвчтөний эсвэл өвчтөний эцэг эхийн орлогын татварын буцаалтын тайланд нэхэмжлэгчээр бичигдсэн болон өвчтөний эсвэл өвчтөний эцэг эх, асран хамгаалагчийн ам бүлд багтан амьдардаг аливаа тэжээлгэгч (тэтгүүлэгч) хүнийг ойлгоно.

Өрхийн орлого - Татвар төлөхөөс өмнөх бүх эх үүсвэрээс олсон өрхийн жилийн орлого ба мөнгөн тэтгэмжийн дүн, АНУ-ын Дотоод Орлогын Албанд тайлагнах хүүхдийн тэтгэмжийн төлбөрийг ойлгоно. Өрхийн орлогод ажилгүйдлийн нөхөн олговор, ажилчдын цалин хөлс, Нийгмийн даатгал, Нэмэлт халамжийн орлого, олон нийтийн тусламж, ахмад дайчдын тэтгэмж, тэжээгчээ алдсаны тэтгэмж, тэтгэвэр буюу тэтгэврийн орлого, хүү, ногдол ашиг, тэтгэлэг, хүүхдийн тэтгэлэг болон бусад эх үүсвэр багтдаг боловч эдгээрээр хязгаарлагдахгүй.

Холбооны Ядуурлын Түвшин (ХЯТ) - Хувь хүнийг ядуурлын босгон дээр байна хэмээн тооцсон орлогын түвшин. Орлогын энэхүү түвшин нь гэр бүлийн нэгж өрхийн ам бүлийн тооноос хамаарч өөр өөр байдаг. Ядуурлын түвшнийг АНУ-ын Эрүүл мэнд, Хүний үйлчилгээний газраас жил бүр шинэчилж, Холбооны Бүртгэлд оруулж нийтлүүлдэг. Энэхүү бодлогын үүднээс эдгээр нийтлэгдсэн удирдамжид заасан ядуурлын түвшин нь нийт орлогыг илэрхийлнэ. Энэхүү бодлогод дурдсан ХЯТ-ий хэмжээг жил бүр шинэчилнэ. СТБ-ын **Хавсралт 3-аас** ХЯТ-ийг үзэж болно.

Санхүүгийн туслалцаа - Санхүүгийн туслалцаа гэдэг нь НордШоорын Санхүүгийн туслалцааны бодлогод (СТБ) тодорхойлсноор санхүүгийн болон бусад төрлийн туслалцааг авах эрхийн шалгуур үзүүлэлтийг хангасан хүмүүст эмнэлгийн байгууламж дотор НордШоорын зүгээс үзүүлсэн чухал шаардлагатай болон яаралтай эрүүл мэнд асаргааны тусламж үйлчилгээнийхээ төлбөрийг төлөхөд шаардагдах санхүүгийн эх үүсвэрийг олж авахад нь туслах зорилгоор НордШоороос санал болгодог туслалцаа юм.

Эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээнүүд - Орон нутгийн эрүүл мэндийн стандарт шаардлагыг хангасан, оношлох, эмчлэх, асрахад чиглэсэн, Medicare болон Medicad хөтөлбөрүүдэд эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээ хэмээн тогтоосон, өвчтөн эсвэл эмчийн тав тухыг хангахад голлон чиглээгүй үйлчилгээ, хангамжуудыг ойлгоно. Эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээнд гоо сайхны мэс засал, нийгмийн, боловсролын болон мэргэжлийн үйлчилгээ гэх мэт эмнэлгийн бус үйлчилгээнүүд багтдаггүй.

Энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуй - НордШоорын СТБ-ын энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуйд: 1) тавигдах шаардлагууд болон санал болгосон туслалцааны товч тодорхойлолт; 2) санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг авч болох вебсайт болон газруудын байршлын жагсаалт; 3) СТБ-ын хэвлэмэл хувийг хэрхэн үнэ төлбөргүй авах зааварчилгаа; 4) хүсэлт гаргах явцад шаардлагатай туслалцааг авахад шаардагдах холбоо барих мэдээлэл; 5) СТБ болон холбогдох бичиг баримтуудыг ямар ямар хэлээр орчуулсан талаарх мэдээлэл; болон 6) санхүүгийн туслалцаа авах эрхтэй хэмжээн тодорхойлогдсон өвчтөнд яаралтай тусламжийн эсвэл эмнэлгийн шаардлагатай үйлчилгээнд нэхэмжилсэн ерөнхий дүнгээс (НЕД) хэтрэхгүй дүнгээр төлбөр тооцохыг баталгаажуулсан мэдэгдэл багтана.

Үндэслэлтэй эрх бүхий байдал -Санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийг бөглөлгүйгээр даатгалгүй өвчтөний санхүүгийн хэрэгцээ шаардлагыг харуулсан хэмээн үзсэн тодорхой шалгуур үзүүлэлтийг үндэслэн санхүүгийн туслалцаа авах эрх, шаардлага хангасан байдлыг тодорхойлсон тодорхойлолтыг ойлгоно.

Хангалттай хүчин чармайлт - НордШоор СТБ-ын энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуйг өвчтөнд санал болгож, НордШоорын СТБ- ийн талаар тодорхой мэдээлэл хүргэхийн тулд хангалттай хүчин чармайлт гаргана. Мөн түүнчлэн, өвчтөнүүдэд НордШоорын СТБ-ын талаар ойлголт, мэдлэг хүргэхийн тулд дараах алхмуудыг хийж гүйцэтгэнэ. Үүнд:

1) Хүсэлтийг дутуу бөглөх - Хэрэв өвчтөн ба/эсвэл өвчтөний гэр бүлийн гишүүн санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийг бүрэн бус, дутуу бөглөж өгвөл НордШоор ямар ямар нэмэлт мэдээлэл, бичиг баримт хэрэгтэйг тодорхойлсон мэдэгдлийг бичгээр гаргаж өгнө.

2) Хүсэлтийг бүрэн бөглөх - Хэрэв өвчтөн ба/эсвэл өвчтөний гэр бүлийн гишүүн санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийг бүрэн бөглөж өгвөл НордШоор тухайн өвчтөн санхүүгийн туслалцаа авах эрхтэй эсэхийг тодорхойлох мэдэгдлийг цаг тухайд нь бичгээр гарган өгч, тухайн өвчтөнд энэ шийдвэр (мөн боломжтой бол, тухайн өвчтөний авч болох туслалцааны тухай) болон шийдвэрийг гаргасан үндэслэлээ бичгээр мэдэгдэнэ. Уг мэдэгдэлд мөн санхүүгийн туслалцааны хувиар тооцсон дүн (зөвшөөрөгдсөн хүсэлтийн хувьд) эсвэл татгалзсан шалтгаан болон өвчтөн ба гэр бүлээс нь төлөх төлбөрийн дүнг оруулна. Өвчтөн ба/эсвэл гэр бүл нь бүрэн бөглөсөн хүсэлтийг дүгнэх явцад мэдэгдэл хүлээн авсаар байна.

3) <u>Өвчтөнд мэдэгдэл ирүүлэх</u> - НордШоорын зүгээс өвчтөнд тухайн өвчтөний тооцоо ба төлөх ёстой дүнг дурдсан хэд хэдэн мэдэгдлийг илгээнэ. Өвчтөнд ирүүлэх мэдэгдэлд тухайн өвчтөн өөрийн хамрагдсан аливаа эрүүл мэндийн даатгалын талаарх мэдээллийг НордШоорт мэдэгдэх үүрэгтэйг сануулсан бичиг, НордШоорын СТБ-ын талаарх мэдэгдэл, санхүүгийн тусламцаа хүсэх утасны дугаар болон санхүүгийн тусламцаа хүсэхэд шаардагдах бичиг баримтуудыг авч болох вебсайтын хаягууд багтана.

4) <u>НордШоорын вебсайт</u> - НордШоор вебсайтдаа санхүүгийн тусламцаа авах боломжтой талаарх мэдээллийг санхүүгийн тусламцаа хүсэх үйл явцын талаарх тайлбарын хамт харагдахуйц газар байрлуулна. НордШоор нь www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтуудад өөрийн СТБ-ыг СТБ-д хамрагдсан болон хамрагдаагүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалт, энгийн хэл найруулгаар бичигдсэн хураангуй, санхүүгийн тусламцааны хүсэлт болон нэхэмжлэх ба төлбөр барагдуулалтын бодлогын хамт нийтэлнэ. Эдгээр бичиг баримтуудыг хүсэлт гаргасны үндсэн дээр хэвлэмэл байдлаар нь НордШоорын яаралтай тусламжийн тасаг, бүртгэлийн хэсгээс, эсвэл Шведийн эмнэлгийнхийг бол (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож авах боломжтой.

<u>Даатгалгүй өвчтөн</u> - Эрүүл мэндийн даатгалын бодлогод бүхэлд нь эсвэл хэсэгчлэн хамрагдаагүй, улсын болон хувийн эрүүл мэндийн даатгал, эрүүл мэндийн тэтгэмж, эсвэл бусад эрүүл мэндийн даатгалын хөтөлбөрийн (хувийн даатгал, Medicare, эсвэл Medicaid эсвэл Гэмт хэргийн хохирогчдод тусламцаа үзүүлэх хөтөлбөр зэргээр үл хязгаарлагдах) дагуу тэтгэмж тусламж авдаггүй, мөн НордШоороос үзүүлсэн эрүүл мэндийн тусламж үйлчилгээний төлбөрөө төлөхөд тухайн өвчтөний гэмтэл нь НордШоорын мөрддөг бичиг баримтууд болон өвчтөний өөрийнх нь өгсөн эсвэл бусад эх үүсвэрээс олж авсан мэдээлэлд тодорхойлогдсоноор ажилчдын нөхөн олговор, автомашины даатгал, эсвэл бусад гуравдагч этгээдийн даатгалын хүрээнд даатгал, тусламжид хамрагдахааргүй байх өвчтөнийг ойлгоно.

<u>Яаралтай үйлчилгээнүүд</u> - Амь насанд аюултай биш боловч эмчилгээг удаан хугацаагаар хойшлуулах нь өвчтөний эрүүл мэнд, биеийн ерөнхий байдалд аюул учруулж болзошгүй, эмнэлгийн яаралтай тусламж шаардлагатай (ихэвчлэн 48 цагийн дотор) гэнэтийн өвчин эсвэл осол гэмтлийг эмчлэх үйлчилгээнүүд.

## 4. ҮЙЛ АЖИЛЛАГААНУУД:

A. *Өвчтөнтэй харилцах*: Өвчтөнүүддээ болон тэдний гэр бүлийнхэн, нийгэмд илүү өргөн хүрээнд санхүүгийн тусламцааны талаар мэдээллийг хүргэх үүднээс, эмнэлгүүд дээрээ ирсэн өвчтөнүүд болон иргэдэд санхүүгийн тусламцаа авах боломж, түүний хүртээмжтэй байдлын талаар мэдээлж, эмнэлгээр үйлчлүүлдэг нийгмийн бүлгийн гишүүдэд энэхүү бодлогыг өргөн хүрээнд сурталчлахын тулд НордШоорын зүгээс хэд хэдэн арга хэмжээг хэрэгжүүлнэ. Эдгээр арга хэмжээнд:

i. *Санхүүгийн зөвлөх:* НордШоорын өвчтөнүүд эмнэлгийн тооцооныхоо тодорхой хэсгийг төлөхөд хүндрэл учрах нь хэмээн үзвэл эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөхөөс мэдээлэл авах эрх нээлттэй. Даатгалгүй, бага даатгалтай, эсвэл бидний үзүүлсэн эрүүл мэндийн тусламж үйлчилгээтэй холбогдуулан санхүүгийн бэрхшээлтэй тулгараад байгаа өвчтөнүүддээ туслахын тулд манай санхүүгийн зөвлөхүүд авч болох арга хэмжээг бүгдийг нь авч, хангалттай хүчин чармайлт гаргадаг. Зөвлөхүүд өвчтөнүүдийг засгийн газраас санхүүждэг төрөл бүрийн хөтөлбөрүүдийн шаардлагыг хангасан эсэхийг хянах, ажилчдын цалин, өр төлбөрийн нэхэмжлэх дээр нь шаардлагатай тусламцааг үзүүлэх, төлбөр төлөх уртасгасан хугацаат төлөвлөгөөг гаргах эсвэл санхүүгийн тусламцаа авах хүсэлт гаргахад нь өвчтөнд туслах зэргээр ажиллаж болно.

ii. *Энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуй:* НордШоорын СТБ-ын энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуйг хэвлэмэл болон хэвлэж авч болох хэлбэрээр бүх өвчтөнд санал болгодог. Санхүүгийн тусламцааны бичиг баримтуудын хэвлэх хувилбарыг www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтаас эсвэл Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээрээс хэвлэмэл хэлбэрээр үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Мөн Шведийн эмнэлгийн хувьд (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

iii. *Бэлэн байгаа орчуулагдсан хуулбарууд*: НордШоорын зүгээс өөрийн СТБ, энгийн хэл найруулгаар бичсэн хураангуй, санхүүгийн тусламцаа авах хүсэлт болон Нэхэмжлэх ба төлбөр барагдуулалтын бодлогоо англи болон НордШоорын эмнэлгүүдээр үйлчлүүлэх магадлалтай хүн амын 5 хувь буюу 1000-аас бага хувь хүний ярьдаг бусад хэлээр гаргадаг. НордШоорын эдгээр бичиг баримтын хэвлэх хувилбарыг www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy эсвэл хүсэлт гаргасны үндсэн дээр Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээрээс үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Мөн Шведийн эмнэлгийн хувьд (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

iv. *"Бид тусалж чадна" самбар*: Санхүүгийн туслалцааны бүхий л пайз, самбарыг НордШоорын яаралтай тусламжийн тасаг, өвчтөний бүртгэлийн хэсгүүд зэргээр үл хязгаарлагдах олон хүнд шууд харагдахуйц байршлуудад маш илэрхий, тодорхой байрлуулна. Эдгээр пайз, самбар нь санхүүгийн туслалцаа авах боломжтойг илэрхийлэхээс гадна нэмэлт мэдээлэл авахын тулд санхүүгийн зөвлөхтэй холбогдох утасны дугаарыг агуулсан байна.

v. *Тараах материал*: Тараах материалуудыг НордШоорын өвчтөн хүлээн авах, бүртгэлийн болон яаралтай тусламжийн тасгууд, кассууд дээр байрлуулах бөгөөд өвчтөн Medicare, Medicaid, All Kids, Family Care etc., болон НордШоорын санхүүгийн туслалцааны хөтөлбөрт хамрагдахын тулд хэрхэн хүсэлт гаргах талаар удирдамж зааврыг тараах материалуудад тусгана. Мөн санхүүгийн туслалцааны талаар мэдээлэл авах, хүсэлт гаргахад тусламж авахад шаардагдах холбоо барих мэдээлэл, утасны дугаарыг оруулна.

vi. *Вебсайт*: НордШоор вебсайтдаа санхүүгийн туслалцаа авах боломжтой талаарх мэдээллийг санхүүгийн туслалцаа хүсэх үйл явцын талаарх тайлбарын хамт харагдахуйц газар байрлуулна. НордШоор нь www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-financial-assistance-policy вебсайтуудад өөрийн СТБ-ыг СТБ-д хамрагдсан болон хамрагдаагүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалт, энгийн хэл найруулгаар бичигдсэн хураангуй, санхүүгийн туслалцааны хүсэлт болон нэхэмжлэх ба төлбөр барагдуулалтын бодлогын хамт нийтэлнэ. Эдгээр бичиг баримтыг хүсэлт гаргасны үндсэн дээр хэвлэмэл байдлаар нь НордШоорын яаралтай тусламжийн тасаг, бүртгэлийн хэсгээс эсвэл Шведийн эмнэлгийнхийг бол (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож авах боломжтой.

vii. *Өвчтөний тооцоо ба өвчтөнд илгээх мэдэгдэл:* Өвчтөнд илгээх мэдэгдэлд тухайн өвчтөн аливаа боломжит эрүүл мэндийн даатгалын мэдээллээ бүгдийг нь НордШоорт мэдэгдэх үүрэгтэй талаарх мэдээллээс гадна НордШоорын СТБ-ын мэдэгдэл, санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлт гаргах утасны дугаар болон санхүүгийн туслалцааны бичиг баримтуудыг авч болох вебсайт хаягуудыг багтаана.

B. *Шаардлага хангасан буюу эрх бүхий байдлыг тодорхойлох нь:* Хувь хүний санхүүгийн хэрэгцээг үнэлэх үйл ажиллагааны дагуу санхүүгийн хэрэгцээг нь тодорхойлдог. Эдгээр үйл ажиллагаag доор тайлбарлав. Үүнд:

i. Доорх 4.E хэсэгт дурдсан шалгуур үзүүлэлтүүдийн дагуу үндэслэлтэй эрх бүхий байдлыг тодорхойлох үйл явцыг гүйцэтгэдэг. Хэрэв өвчтөн үндэслэлтэйгээр санхүүгийн туслалцааг авах эрхтэй бол, санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлт шаардлагагүй. Өвчтөн эсвэл батлан даагч хяналтын үйл явцад хамтран ажиллаж, үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын тодорхойлолтыг гаргахтай холбоотой хувийн болон санхүүгийн мэдээлэл, бичиг баримтуудаа өгнө;

ii. Өвчтөн эсвэл батлан даагч хяналтын үйл явцад хамтран ажиллаж, үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын тодорхойлолтыг гаргахтай холбоотой хувийн болон санхүүгийн мэдээлэл, бичиг баримтуудаа өгөх санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийн үйл явц;

iii. Төлбөрийн боломжит өөр эх үүсвэрийг болон төрийн ба хувийн байгууллагын төлбөрийн хөтөлбөрүүдийн хамрах хүрээг судлах ба тэдгээр хөтөлбөрүүдэд хүсэлт гаргахад нь өвчтөнүүдэд туслах НордШоорын хүчин чармайлт. Дараах зүйлсийг ашиглан хамрах хүрээг судалж болно:

a) Ажилчны цалин хөлс эсвэл хувь хүний гэмтлийн нэхэмжлэхийн талаарх боломжит вебсайтууд болон холбоо барих мэдээлэл
b) Цагдан хорих байранд байгаа өвчтөнүүдэд зориулсан холбоо барих мэдээлэл
c) Нээлттэй бүртгэлийн үеэр эрүүл мэндийн хамрах хүрээний солилцооны хөтөлбөрт бүртгүүлсэн өвчтөнүүдэд зориулсан "Get Covered Illinois" вебсайт
d) Эрүүл мэндийн даатгалын хамрах хүрээ, олон нийтийн тусламжийн хамрах хүрээ, DHS буюу Хүний Үйлчилгээний Департаментийн нийгмийн үйлчилгээнүүд, Иллинойс мужийн Эрүүл Эмэгтэйчүүдийн Хөтөлбөр, зөвхөн Бөөрний үйлчилгээ, болон Гачигдалтай өрхүүдэд зориулсан түр зуурын тусламжийн хөтөлбөр зэрэг хөтөлбөрүүдийн шаардлага хангаж буй байдлын талаар хайлт хийхийн тулд eCareNext хэрэгслийг ашиглах (Passport OneSource - ийн нэг хэсэг байдлаар)
e) Олон нийтийн тусламжийн хөтөлбөрийн хамрах хүрээний талаар хайлт хийхийн тулд мужийн PACIS буюу Олон нийтийн тусламжийн мэдээллийн систем ба/эсвэл IES мэдээллийн сан буюу Эрхийн Нэгдсэн Системийн мэдээллийн сан
f) Иллинойс мужийн EBT картын вебсайтаар SNAP буюу Нэмэлт шим тэжээлийн тусламжийн хөтөлбөрийн хайлтын хэрэгсэл
g) Олон нийтийн тусламжийн хамрах хүрээнд хайлт хийхийн тулд Experian эрхийн хэрэгсэл
h) Гуравдагч этгээдийн бусад эх үүсвэр

iv. Өвчтөн эсвэл батлан даагчийн төлөх чадвартай талаар мэдээлэл өгөх олон нийтэд ил тод болсон мэдээллийн эх үүсвэрийг ашиглах (зээлийн оноо гэх мэт) (4.G. хэсгийг үзнэ үү);

v. НордШоор дээр авсан өвчтөний өмнөх үйлчилгээнүүдийн төлөгдөөгүй төлбөр тооцоо, өвчтөний төлбөрийн болон найдваргүй өр төлбөрийн түүхийг хянан үзэх;

vi. НордШоороос үзүүлэх санхүүгийн туслалцааны түвшнийг өрхийн орлого, ам бүлийн тоо, ХЯТ зэрэгт тулгуурлан тогтоодог. ХЯТ-аас дөрвөөс зургаа дахин доогуур орлого бүхий даатгалгүй хүнд зөвхөн Иллинойс мужийн оршин суугч байх гэсэн шаардлага тавьдаг. Даатгалтай болон даатгалгүй өвчтөний аль аль нь санхүүгийн туслалцаа хүсэж болно.

vii. Өвчтөний санхүүгийн туслалцаа авах эрх бүхий байдлыг доорх хүснэгтэд үндэслэн тодорхойлох бөгөөд энэ нь санхүүгийн нөхцөл байдал болон гуравдагч этгээдийн эрүүл мэндийн тусламж үйлчилгээний боломж зэргийг хөнгөвчилж, өвчтөний санхүүгийн байдалд тулгуурлан өөр өөр байна. Холбооны засгийн газраас ядуурлын түвшин тогтоох удирдамжийг гаргасны дараа эрх бүхий байдлыг тогтоох удирдамжийг жил бүр шинэчлэх бөгөөд уг удирдамжид НордШоорын хамгийн сүүлд гаргасан Medicare-ийн өртөг үнийн харьцааг оруулна. Доор дурдсан удирдамжид заасан хэмжээг давсан орлого бүхий өрхүүдийг төлбөрийн төлөвлөгөөнд хамруулахаар хянаж болно.

C. *Даатгалгүй өвчтөний санхүүгийн туслалцаа авах эрх бүхий байдал*: Холбооны ядуурлын түвшинд тулгуурлан, санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагыг хангасан даатгалгүй өвчтөнүүдэд санал болгох хөнгөлөлтийг тодорхойлоход дараах хүснэгтийг ашиглана. Өвчтөнүүдээс НЕД-ээс давсан хувь хэмжээгээр нэхэмжлэхгүйн тулд санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагад тэнцсэн өвчтөнүүдэд олгосон хөнгөлөлтийг НЕД-ийн хувь хэмжээтэй харьцуулан хянах болно.

| ХЯТ шатлал | 0% - 200% ХЯТ | 201% - 300% ХЯТ | 301% - 400% ХЯТ | 401% - 600% ХЯТ |
|---|---|---|---|---|
| Өвчтөний Тооцоолсон төлбөр | $0 төлбөр/ 100% хасах | Үзүүлсэн үйлчилгээний өртгийн 100% | Үзүүлсэн үйлчилгээний өртгийн 100% | НЕД - ийн хувь хэмжээ (Хавсралт 2-ыг үзнэ үү) |
| Тухайн жилийн Өвчтөний тооцоолсон төлбөрийн хамгийн өндөр дүн | $0 төлбөр / 100% хасах | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% |

i. СТБ-ын **Хавсралт 3**-аас Холбооны Ядуурлын Түвшний (ХЯТ) мэдээллийг үзэж болох ба эмнэлэг тус бүрийн Нэхэмжилсэн Ерөнхий Дүн (НЕД)- гийн хувь хэмжээг **Хавсралт 2**-оос үзэж болно.

ii. НордШоор эмнэлгийн үйлчилгээний тооцоолсон төлбөрийг тодорхойлохдоо даатгалгүй өвчтөний төлбөр тооцоон дээрх эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээний төлбөрийг ХЯТ-ээс 2-4 дахин доогуур өрхийн орлоготой өвчтөнд тооцсон эмнэлгийн өртөг үнийн харьцаа, эсвэл ХЯТ-ээс 4-6 дахин доогуур өрхийн орлоготой өвчтөнд ерөнхийдөө нэхэмжлэн тооцсон дүнг 100% болгон бууруулж тодорхойлно. Шинэчилсэн хувь хэмжээг жил бүр тооцох ба оны эхнээс хойш 120 дахь өдрөөс мөрдөж эхэлнэ. ХЯТ-ний шатлалаар тооцсон НордШоорын хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг **Хавсралт 4**-өөс үзэж болно. ХЯТ-ний шатлалаар тооцсон Шведийн эмнэлгийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг **Хавсралт 5**-аас үзэх боломжтой.

iii. 2009 оны 4 сарын 1-ний өдөр хүчин төгөлдөр болсон Иллинойс мужийн Эмнэлгийн Даатгалгүй Өвчтөний Хөнгөлөлтийн тухай хуулийн дагуу (210 ILCS 89/1) өрхийн орлого нь ХЯТ-ээс дөрвөөс зургаа дахин доогуур орлоготой өвчтөнүүдэд зориулсан санхүүгийн туслалцаа авах эрхийг Иллинойс мужийн оршин суугч ба эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээний төлбөр нь 300 доллараас давсан дүнтэй өвчтөнүүдээр хязгаарладаг. Мөн уг хуулийн дагуу, НордШоор эмнэлгийн өртөг үнийн харьцааны 135%- ийн хөнгөлөлтийг ерөнхийд нь нэхэмжилсэн дүнтэй харьцуулж, өвчтөнүүдэд зориулж илүү өгөөмөр хөнгөлөлтүүдийг хэрэгжүүлжээ.

D. *Даатгалтай өвчтөний санхүүгийн туслалцаа авах эрх бүхий байдал*: Холбооны ядуурлын түвшинд тулгуурлан, санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагад тэнцсэн даатгалтай өвчтөнүүдэд санал болгох хөнгөлөлтийг тодорхойлоход дараах хүснэгтийг ашиглана. Эрүүл мэндийн даатгал нь эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээний төлбөрийг төлсний дараа өвчтөнүүд үлдэгдэл төлбөр тооцоондоо (өөрөөр хэлбэл, үйлчилгээний төлбөрийн үлдэгдэл) санхүүгийн тусламж авах хүсэлтийг гаргаж болно. Даатгалтай өвчтөнүүдийн хувьд санхүүгийн туслалцаа нь 300 доллар ба түүнээс дээш хэмжээний төлбөрийн үлдэгдэлтэй өвчтөнүүдээр хязгаарлагддаг. Өвчтөнүүдээс НЕД -ээс давсан хувь хэмжээгээр нэхэмжлэхгүйн тулд санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагад тэнцсэн өвчтөнүүдэд олгосон хөнгөлөлтийг НЕД-ийн хувь хэмжээтэй харьцуулан хянах болно. ХЯТ-

ний шатлалаар тооцсон НордШоорын хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг **Хавсралт 4**-өөс үзэж болно. ХЯТ-ний шатлалаар тооцсон Шведийн эмнэлгийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг **Хавсралт 5**-аас үзэх боломжтой. Доор дурдсан удирдамжид заасан хэмжээг давсан орлого бүхий өрхүүдийг төлбөрийн төлөвлөгөөнд хамруулахаар хянаж болно.

| ХЯТ-ий шатлал | 0% - 200%<br>ХЯТ | 201% - 400%<br>ХЯТ |
|---|---|---|
| Өвчтөний тооцоолсон төлбөр | $0 төлбөр / 100% хасах | НЕД-ийн хувь хэмжээг үржих нь өөрөө төлсөн төлбөрийн үлдэгдэл дүн |

СТБ-ын **Хавсралт 3**-аас Холбооны Ядуурлын Түвшний (ХЯТ) мэдээллийг үзэж болох ба эмнэлэг тус бүрийн Нэхэмжилсэн Ерөнхий Дүн (НЕД)-гийн хувь хэмжээг **Хавсралт 2**-оос үзэж болно.

E. *Үндэслэлтэй эрх бүхий байдал*: Доор дурдсан шалгуур үзүүлэлтүүдийн аль нэгэнд тулгуурлан даатгалгүй өвчтөнүүдийг санхүүгийн туслалцаа авах шаардлага хангасан, эрх бүхий хэмээн тодорхойлж болно. Шалгуур үзүүлэлтүүдийн ядаж нэгийг нь батлан харуулсан нөхцөлд орлогын ямар ч нотолгоо шаардагдахгүй. Доор дурдсан жагсаалт бол өвчтөний өрхийн орлого ХЯТ-аас хоёр дахин бага бөгөөд өвчтөн эмнэлгийн шаардлагатай төлбөрөөс 100% чөлөөлөгдөх эрхтэй байх нөхцөл байдлын нэг жишээ юм. Даатгалгүй өвчтөний хувьд эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээг хүлээн авснаас хойш аль болох хурдан хугацаанд, тэдгээр үйлчилгээнүүдийн төлбөр тооцоог гаргахаас өмнө үндэслэлтэй эрх бүхий байдлаа шалгуулах болон хянуулах хэрэгтэй. Санхүүгийн туслалцаа авах эрх бүхий байдлын боломжийн талаар мэдэгдсэн тохиолдолд НордШоор үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын хяналтын үйл явцыг дуусгах явцад өвчтөнд илгээх аливаа мэдэгдлийг илгээлсээр байна. Мөн түүнчлэн, нөхцөл байдлыг шийдвэрлэхдээ хувь хүмүүсийн үндэслэлтэй эрх бүхий байдлыг урьдчилан батлахын тулд НордШоорын зүгээс хөндлөнгийн буяны болон ашгийн бус байгууллагуудтай хамтран ажиллаж болно. Эдгээр байгууллагуудын тоонд холбооны хэмжээнд хүлээн зөвшөөрөгдсөн мэргэшсэн эрүүл мэндийн клиникүүд эсвэл шашны болон ашгийн бус байгууллагууд орно.

i. Дараах хөтөлбөрүүдийн аль нэгэнд бүртгүүлж хамрагдсанаар Үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын шалгуур үзүүлэлтийг батлан харуулах юм. Үүнд:

a) Эмэгтэйчүүд, Нялхас, Хүүхдийн хоол тэжээлийн хөтөлбөр (WIC)
b) Нэмэлт шим тэжээлийн тусламжийн хөтөлбөр (SNAP)
c) Иллинойс мужийн үнэгүй өдрийн хоол, өглөөний цайны хөтөлбөр
d) Бага орлоготой гэр бүлд туслах хөтөлбөр (LIHEAP)
e) Гачигдалтай өрхүүдэд зориулсан түр зуурын тусламжийн хөтөлбөр (TANF)
f) Иллинойс мужийн орон сууцны хөгжлийн газрын түрээсийн орон сууцны дэмжих хөтөлбөр
g) Зохион байгуулалттай нийгэм -суурьтай хөтөлбөр буюу Бага орлоготой санхүүгийн байдлыг шалгуур үзүүлэлтээр тогтоож эмнэлгийн тусламж үйлчилгээ үзүүлдэг буяны эрүүл мэндийн хөтөлбөр
h) Medicaid хөтөлбөрт хамрагдах эрх, гэхдээ үйлчилгээ үзүүлсэн өдөр, эсвэл хөтөлбөрийн хүрээнд багтаагүй үйлчилгээнд бол энэ эрх үйлчлэхгүй

ii. Үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын шалгуур үзүүлэлтийг амьдралын дараах нөхцөлөөр мөн батлан харуулж болно. Үүнд:

a) Эмнэлгийн үйлчилгээндээ тэтгэлэг тусламж хүлээн авсан
b) Орон гэргүй
c) Өв хөрөнгөгүй талийгаач
d) Өвчтөнийг төлөөлөн үйлдэл хийх ямар ч хүнгүй сэтгэцийн эмгэгтэй
e) Саяхан дампуурсан
f) Цагдан хорих байгууллагад хоригдож байгаа
g) Шашны мяндагтан ба шашны тангарагтай холбоотой
h) Өррийн орлого нь Холбооны ядуурлын түвшнээс хоёр дахин бага болохыг нотолсон хараат бус гуравдагч-этгээд байгууллагаас гарган өгсөн нотолгоо

iii. Үндэслэлтэй эрх бүхий байдлыг дараах аргуудаар батална. Үүнд:

a) Хөтөлбөрт хамрагдсан болон бусад төрлийн үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын шалгуурыг хангасан тухай цахим баталгаажуулалт

b) Хараат бус цахим баталгаажуулалтыг гаргах боломжгүй бол хөтөлбөрт хамрагдсан эсвэл бусад эрх бүхий байдлын шалгуур үзүүлэлтийг хангасан тухай нотолгоог шаардаж болно. Дараах зүйлсийн аль ч байсан хангалттай нотолгоонд тооцогдоно.

1. Эмэгтэйчүүд, Нялхас, Хүүхдийн хоол тэжээлийн хөтөлбөр (WIC)-ийн эрхийн бичиг
2. Нэмэлт шим тэжээлийн тусламжийн хөтөлбөр (SNAP)-ийн карт, хөтөлбөрт хамрагдсаныг нотлох хэвлэмэл баримт, эсвэл Хөтөлбөрт хамрагдахыг зөвшөөрсөн бичиг
3. Сургуулийн тамгатай тодорхойлолт эсвэл Үнэгүй/Хямдарсан Хоолны эрхийн бичиг ба Төлбөрөөс чөлөөлөх тухай гарын үсэг бүхий мэдэгдэл
4. Бага орлоготой гэр бүлд туслах хөтөлбөр (LIHEAP)-т хамрагдсан тухай мэдэгдэл эсвэл Хөтөлбөрт хамрагдах хүсэлтийг зөвшөөрсөн бичиг
5. Улаан загалмай, Хүний Үйлчилгээний газар эсвэл Эрүүл мэнд, Үйлчилгээний газрын Гачигдалтай өрхүүдэд зориулсан түр зуурын тусламжийн хөтөлбөр (TANF)-т хамрагдахыг зөвшөөрсөн бичиг
6. Мужийн эсвэл холбооны татаасаар орон сууцны хөтөлбөрт хамрагдсан бол түрээсийн баримт
7. Түрээслэгчээс өгсөн түрээсийн тохиролцооны бичиг эсвэл HUD буюу Орон сууц, хот байгуулалтын хэлтсийн карт эсвэл бичиг
8. Иллинойс мужийн хөтөлбөрт одоогоор хамрагдах эрхтэй байгааг харуулах карт, мэдэгдэл
9. Тэтгэлгийн байгууллагын тодорхойлолт эсвэл Тэтгэлгийн бичиг
10. Орон гэргүй болохыг нотолсон өөрийн захидал эсвэл сүмийн/орон байраар хангагчийн бичиг
11. Өмгөөлөгч, бүлгээр амьдрагчид, орон байраар хангагч, шашны мяндагтан эсвэл сүмийн захидал
12. Дампуурлын бүртгэлд НордШоорыг зээлдэгчээр тодорхойлсон Өр төлбөрөөс чөлөөлөх тухай мэдэгдэл

F. *Эрх бүхий байдлын хугацаа*

i. Даатгалгүй өвчтөнүүдийн хувьд санхүүгийн туслалцааны тодорхойлолт хүсэлтийн хугацааны туршид хамаарах бүхий л төлбөр тооцооны үлдэгдэлд цаг хугацаа харгалзахгүй үйлчлэх бөгөөд цаашид өвчтөн ямар нэгэн арга хэмжээ авахгүй бол хамгийн багадаа зургаан сарын хугацаанд үйлчлэх болно. Зургаан сарын хугацаанд өвчтөний санхүүгийн нөхцөл байдалд санхүүгийн туслалцаа олгох шийдвэрт нөлөөлж болзошгүй ямар нэгэн өөрчлөлт гарвал өвчтөн энэ талаар уг өөрчлөлт бий болсноос хойш гучин (30) хоногийн дотор НордШоорт даруй мэдэгдэнэ. Өрхийн орлогод бодит ахиц гарсан талаар өвчтөн мэдэгдээгүй бол бодит өөрчлөлт гарснаас хойш НордШоорын зүгээс тухайн өвчтөнд үзүүлсэн аливаа санхүүгийн туслалцааг хүчингүй болгож болзошгүй. Даатгалгүй өвчтөнүүдийн хувьд үндэслэлтэй эрх бүхий байдлын тодорхойлолт нь өвчтөн өөрөө төлөх бүхий л нээлттэй төлбөр тооцооны үлдэгдэлд үйлчилж болно.

**ii.** Даатгалтай өвчтөнүүдийн хувьд санхүүгийн туслалцааны тодорхойлолт нь хүсэлтийн хугацааны туршид өвчтөн өөрөө төлөх бүхий л төлбөр тооцооны үлдэгдэлд хугацаа харгалзахгүй үйлчилнэ. Даатгалтай өвчтөнүүд ирээдүйд авах эмнэлгийн яаралтай болон зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээндээ санхүүгийн тусламж авах хүсэлтийг дахин гаргаж болно.

G. *Санхүүгийн туслалцааны эрх бүхий байдлын тодорхойлолтыг эцсийн байдлаар хянах нь*: Өвчтөн санхүүгийн туслалцаа авах шаардлага хангасан, эрх бүхий мэт санагдах тохиолдлууд байдаг боловч бүрдүүлсэн материалд хүсэлт байхгүй, эсвэл материалыг дутуу бүрдүүлсэн байх тохиолдол бий. Энэ тохиолдолд даатгал болон хөдөлмөр эрхлэлтийн байдлыг тодорхойлж, санхүүгийн туслалцааны тодорхойлолтыг гаргах зорилгоор орлогыг тооцоолохын тулд хөндлөнгийн байгууллагын мэдээлэл ба/эсвэл НордШоорын дансны авлага/төлбөр/буяны үйл ажиллагаа/найдваргүй өр төлбөрийн түүх, эсвэл Эванстон эмнэлэг, Эрие Өрхийн Эрүүл мэндийн төв зэрэг НордШоорын нийгэмлэгийн Эрүүл мэндийн төвийн гишүүнчлэлийн мэдээлэл зэргийг ашиглаж болно. НордШоорын зүгээс санхүүгийн нөхцөл байдал нь гуравдагч этгээдээр (өөрөөр хэлбэл, зээлийн оноо гэх мэт) баталгаажсан өвчтөнүүдийн санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг батална. Ийм нөхцөлд, санхүүгийн туслалцааны дүнг өвчтөний тооцоонд тусгаж болох бөгөөд өвчтөн санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлт гаргах шаардлагагүй болох болно. Experian Төлбөрийн навигацийн систем эсвэл гуравдагч этгээдийн эх үүсвэрийг ашиглах санхүүгийн байдлыг гуравдагч этгээдээр баталгаажуулж болно.

H. *Яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээнүүд*: Санхүүгийн туслалцаа нь эмнэлгийн байгууламжид үзүүлсэн яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай үйлчилгээнүүдээр хязгаарлагддаг. Энэ хэсэгт агуулагдсан ямар ч үг хэллэг өвчтөний төлбөрийн чадварыг үл харгалзан яаралтай эмнэлгийн тусламж, эмчилгээтэй холбогдох холбооны эсвэл мужийн хууль тогтоомжийн дагуу НордШоорын хүлээсэн үүрэг, тогтсон заншлыг өөрчлөхгүй.

I. *Хүсэлт гаргах үйл явц*

i. *Хэрхэн хүсэлт гаргах вэ*: Санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг бүрэн бөглөж, шаардлагатай нэмэлт бичиг баримтуудын хамт өгнө. Хүсэлтийн хэвлэх хувилбарыг НордШоорын www.northshore.org/about-us/billing/financial-assistance эсвэл www.swedishcovenant.org/for-patients-and-visitors/pay-your-bill/hospital-

financial-assistance-policy вебсайтуудаас татаж авч болно. Мөн Яаралтай тусламжийн тасаг, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд дээрээс хэвлэмэл хувилбарыг үнэ төлбөргүйгээр авах боломжтой. Шведийн эмнэлгийн хувьд (847) 570-5000, (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбогдож шуудангаар авах боломжтой.

i. Хүсэлт гаргагчид доор дурдсан хаягаар бүрэн бөглөсөн хүсэлтийн маягт болон нэмэлт бичиг баримтуудыг ирүүлэх эсвэл эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөхөд биеэр авчирч өгч болно. Өвчтөнүүд бүртгэлийн төв хэсэгт очиж, санхүүгийн зөвлөхтэй уулзах хүсэлт гаргаж эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөхтэй уулзаж болно. Хүсэлтийн явцын талаар лавлах, хүсэлтийг бөглөх тал дээр тусламж хэрэгтэй бол, эсвэл ирүүлсэн хүсэлтийн төловийг шалгахыг хүсвэл танд туслахын тулд эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөх эмнэлэг дээрээ биечлэн байгаа ба/эсвэл Шведийн эмнэлгийн хувьд та (847) 570-5000 эсвэл (773) 989-3841 дугаарын утсаар холбоо барьж болно.

ii. *Бөглөсөн хүсэлтүүдийг хаашаа илгээх вэ*:

НордШоор их сургуулийн Эрүүл мэндийн систем
Өвчтөний Санхүүгийн Үйлчилгээ
Шуудангийн хайрцаг 1006, салбар 330
Скоки, Иллинойс муж 60076-9877
Факс: (847) 982-6957
*эсвэл*
Эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөхөд авчирч өгөх

*Шведийн эмнэлийн хувьдl:*

Шведийн Эмнэлэг
Санхүүгийн үйлчилгээний төв
5145 Хойд Каролина өргөн чөлөө
Чикаго, Иллинойс муж 60625
Факс: (773) 878-3838
*эсвэл*
Эмнэлгийн санхүүгийн зөвлөхөд авчирч өгөх

iv. Санхүүгийн туслалцаа авах, үндэслэлтэй эрх бүхий байдлаа тогтоолгох хүсэлтийг хүсэлт гаргах хугацаанд багтан дараах хувь хүмүүсийн аль нь ч гаргаж болно: a) өвчтөн эсвэл батлан даагч, b) өвчтөн эсвэл батлан даагчийн биет төлөөлөгч, c) өвчтөн/хүсэлт гаргагчийн өмнөөс НордШоорын төлөөлөгч, эсвэл d) өвчтөний эмчлэгч эмч.

v. Энэхүү бодлогын аль нэг хэсэгт дурдсан зүйлсийг үл харгалзан санхүүгийн туслалцаа хүсэх үйл явцад өвчтөн хамтран ажиллаж, бүрэн оролцох үүрэгтэй байна. Үүнд аливаа боломжит гуравдагч этгээдийн эрүүл мэндийн хамрах хүрээний талаар мэдээлэл өгөх, засгийн газрын болон бусад хөтөлбөрөөр санхүүжилт хүсэх болон өвчтөний санхүүгийн туслалцааны бусад төрөлд хамрагдах боломжийг тодорхойлоход шаардагдах бүхий л баримт бичиг, гэрчилгээнүүдийг цаг тухайд нь өгөх (өөрөөр хэлбэл, Medicare, Medicaid, All Kids, FamilyCare, Асаргаа сувилгааны тухай хууль, Эрүүл мэндийн даатгалын бирж, гуравдагч этгээдийн хариуцлага, Гэмт хэргийн хохирогчдын санхүүжилт гэх мэт) зэрэг үүрэгтэй. Дээр дурдсан үүргээ биелүүлэхгүй байх нь өвчтөний санхүүгийн туслалцааны хүсэлтийг хянахад сөргөөр нөлөөлж болзошгүй. НордШоорын зүгээс зайлшгүй авч үзэхээс өөр аргагүй нөхцөл байдал үүсээгүй л бол НордШоор хүсэлт гаргаснаас хойш гучин (30) хоногийн дотор өвчтөнүүд шаардлагатай мэдээлэл, гэрчилгээ, бичиг баримтуудыг өгөх шаардлагатай. Өвчтөн үндэслэлтэй байдлаар санхүүгийн тусламж авах эрхтэй биш л бол санхүүгийн туслалцаа авах аливаа хүсэлтэд өвчтөн (эсвэл батлан даагч / төлөөлөгч) гарын үсэг зурах ёстой.

vi. Санхүүгийн зөвлөх санхүүгийн туслалцаа хүсэх үйл явцад хүсэлт гаргагчид тусламж үзүүлнэ. Хэрэв өвчтөн нас барсан, хариуцах тал тодорхойгүй байх нөхцөлд НордШоорын төлөөлөгч хүсэлт гаргаж, боломжит мэдээлэл, бичиг баримтуудыг (өөрөөр хэлбэл, Medicaid илүүдэл орлогын маягт, хөрөнгийн баримт бичиг гэх мэт ) ашиглан хүсэлтийг бөглөж болно.

J. *Өрхийн орлого*:

i. Өрхийн орлогоо тогтоохын тулд өвчтөн дараах бичиг баримтуудын аль нэгийг эсвэл өөрт байгаа баримтуудаа ирүүлнэ. Хэрэв өвчтөний гэр бүлд нэгээс олон хүн хөдөлмөр эрхэлдэг бол хүн тус бүрийн дараах бичиг баримтуудыг өгөх ёстой.

a) Хэрэв хөдөлмөр эрхэлдэг бол:
1. Хамгийн сүүлийн холбооны орлогын татварын буцаалт
2. Сүүлийн хоёр сарын цалингийн баримт
3. Бүх чек, хадгаламж, хамтын зээлийн дансны сүүлийн хуулганууд

b) Хэрэв хувиараа хөдөлмөр эрхэлдэг бол:
   1. Хамгийн сүүлийн холбооны орлогын татварын буцаалт
   2. Бүх чек, хадгаламж, хамтын зээлийн дансны сүүлийн хуулганууд
c) Хэрэв хөдөлмөр эрхэлдэггүй/ажилгүй бол:
   1. Хамгийн сүүлийн холбооны орлогын татварын буцаалт
   2. Таны олговрын дүнг багтаасан таны ажилгүйдлийн тэтгэмжийн бичгийн хуулбар
   3. Ажлаас гарсан өдрийг дурдсан таны өмнөх ажил олгогчийн захидал
   4. Дэмжих бичгийн баталгаажуулалт
d) Хэрэв үндсэн оюутан бол:
   1. Коллежид элсэн орсныг нотлох баримт (таны үндсэн оюутны статусыг нотлох коллежийн эсвэл их сургуулийн тодорхойлолт, эсвэл сургалтын төлбөр/санхүүгийн бичиг баримт)
e) Хэрэв тэтгэвэрт гарсан эсвэл хөгжлийн бэрхшээлтэй бол:
   1. Хамгийн сүүлийн холбооны орлогын татварын буцаалт (хэрэв байгаа бол)
   2. Сарын тэтгэмжийн дүнг дурдсан Нийгмийн даатгалын газраас ирүүлсэн бичиг
   3. Бүх чек, хадгаламж, хамтын зээлийн данснуудын сүүлийн хуулганууд
f) Бусад цалингийн бус орлогын нотолгоо (байгаа бол)
   1. Гэр бүлийн хүний ба/эсвэл хүүхдийн дэмжих бичиг
   2. Түрээсийн хөрөнгийн орлого
   3. Хөрөнгө оруулалтын орлого
   4. Дээр дурдаагүй бусад орлогын эх үүсвэр

ii. Үндэслэлтэй эрх бүхий байдлаас бусад тохиолдолд хүсэлт гаргагч нь хүсэлтийн баталгаажуулалтад гарын үсэг зурах ёстой. Хэрэв хүсэлт гаргагч хуурамч мэдээлэл өгсөн нь дараа баримтаар нотлогдвол НордШоор гаргасан шийдвэрээ хүчингүй болгож эсвэл өөрчилж болно.

K. *Нэмэлт бичиг баримт*: Хүсэлт гаргагч нь хөрөнгө, зардал, орлого, төлөгдөөгүй өр төлбөр болон энэхүү СТБ-ын дагуу авах боломжтой дүнтэй тэнцүү буюу эсвэл түүнээс дээш хэмжээгээр санхүүгийн туслалцаа хүсэхэд нь дэмжлэг үзүүлэх санхүүгийн хүндрэлтэй байдлыг харуулах бусад нөхцөл байдалтай холбоотой нэмэлт бичиг баримтуудыг өгч болно. Хэрэв хүсэлт гаргагчийн санхүүгийн байдал тухайн орлого нотлох бичиг баримтуудаар хангалттай нотлогдохгүй бол НордШоорын зүгээс хүсэлт гаргагчдаас нэмэлт баримт бичиг ирүүлэхийг хүсэж болно.

L. *Эрх бүхий байдлын мэдэгдэл*: НордШоор бүрэн бөглөсөн санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг хүлээн авснаас хойш дөчин таван (45) хоногийн дараа санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийн шийдвэрийг хүсэлт гаргагчдад мэдэгдэхийн тулд боломжтой бүхнийг хийнэ. Энэхүү мэдэгдэлд санхүүгийн туслалцааны хувь хэмжээ (зөвшөөрөгдсөн хүсэлтүүдийн хувьд) болон өвчтөн ба/эсвэл түүний гэр бүлээс төлөх төлбөрийн дүн (хэрэв ийм төлбөр байгаа бол) зэргийг тусгана. Бөглөсөн хүсэлтийг үнэлэх явцад өвчтөн болон түүний гэр бүл өвчтөнд илгээх мэдэгдлийг хүлээн авсаар байна. Хэрэв санхүүгийн туслалцаа авах хүсэлтийг бүхэлд нь эсвэл хэсэгчлэн татгалзвал, ийм шийдвэр гаргасан шалтгаанаа НордШоор хүсэлт гаргагчид мэдэгдэх бөгөөд хэрэв хүсэлт гаргагчид тодруулах зүйл байвал асууж лавлаж холбоо барих мэдээллийг мөн өгнө.

M. *Бүрэн бус хүсэлт*: Хэрэв өвчтөн ба/эсвэл түүний гэр бүл бүрэн бус хүсэлт гаргавал ямар ямар нэмэлт бичиг баримт, мэдээлэл шаардлагатайг тайлбарласан мэдэгдлийг НордШоор бичгээр гаргаж өгнө.

N. *Худал, ташаа мэдээлэл*: Хэрэв хүсэлт гаргагч эмнэлгийн зардлыг төлөх өөрийн төлбөрийн чадвартай холбогдуулан санаатайгаар худал ташаа мэдээлэл өгсөн нь тогтоогдвол НордШоор тухайн хүсэлт гаргагчийн одоо гаргасан болон ирээдүйд гаргаж болох бүх хүсэлтэд татгалзана. Санамсар болгоомжгүйгээр худал мэдээлэл өгсөн тохиолдолд НордШоор хүсэлтийг шийдвэрлэхдээ залруулж өгсөн шинэ мэдээлэлд үндэслэнэ. Хэрэв өвчтөний худал, ташаа мэдээлэлд тулгуурлан санхүүгийн туслалцааг аль хэдийн өгсөн бол НордШоор санхүүгийн туслалцаа олгосноо хүчингүй болгож болно. Энэ тохиолдолд НордШоор өвчтөнөөс төлөх ёстой бүх төлбөрийг нэхэмжлэн төлүүлэх хууль ёсны эрхээ хадгална. Хэрэв санаандгүй байдлаар худал, ташаа мэдээлэл өгсөн бол НордШоор залруулсан мэдээлэлд тулгуурлан шийдвэрээ өөрчлөх болно.

## 5. ХАВСРАЛТ:

Хавсралт 1 - СТБ-ын үйлчилгээ үзүүлэгч/эмч нарын жагсаалт
Хавсралт 2 - Нэхэмжилсэн Ерөнхий Дүнгийн (НЕД) хувь хэмжээ
Хавсралт 3 - Холбооны Ядуурлын Түвшин (ХЯТ)-ийн удирдамж
Хавсралт 4 - НордШоорын Санхүүгийн Туслалцааны хөнгөлөлтийн хүснэгт
Хавсралт 5 - Шведийн эмнэлгийн санхүүгийн туслалцааны хөнгөлөлтийн хүснэгт

## 6. АНГИЛАЛ:

Захиргааны удирдамжийн гарын авлага

## 7. БОДЛОГЫН ХЭРЭГЖИЛТИЙГ ХАРИУЦАХ ЭТГЭЭД:

Дэд ерөнхийлөгч, Бизнесийн алба

## 8. ИШ ТАТСАН ЗҮЙЛС:

**Дотоодоос**

- Захиргааны удирдамжийн гарын авлага: нэхэмжлэх ба төлбөр барагдуулалтын бодлого
- Захиргааны удирдамжийн гарын авлага: HIPAA Бодлого (Мэдээллийн Удирдлага)
- Захиргааны удирдамжийн гарын авлага: HIPAA Бодлого
- EMTALA -Эмнэлгийн яаралтай эмчилгээ ба хөдөлмөрийн хуулийн тохирлын гарын авлага: EMTALA Эмнэлгийн хяналтын үзлэг шалгалтын бодлого

**Гаднаас**

- Эрүүл мэнд ба Хүний үйлчилгээ (HHS)
- Холбооны Ядуурлын судалгаа тайлан, хамгийн сүүлийн оных
- Эмнэлгийн Даатгалгүй өвчтөний хөнгөлөлтийн тухай хууль (210 ILCS 89/1)
- Дотоод Орлогын Код 501(г) Хэсэг

## 9. ШИНЭЧЛЭХ:

Байгууллага нь хуулийн хүрээнд энэхүү бодлогын нөхцөлийг дангаар шинэчлэх, засан залруулах, өөрчлөх, хянан сайжруулах эрхтэй байна.

## 10. БАТАЛСАН:

| Гарын үсэг | Албан тушаал | Огноо |
|---|---|---|
| Brian M. Washa | Sr. Vice President, Business Services | 11/23/2020 |
| Douglas D. Welday | Chief Financial Officer | 11/16/2020 |

## 11. ОГНОО:

**Анхны:** 6/04 **Хяналт:** 9/20 **Хүчинтэй хугацаа:** 11/20 **Дараачийн хяналт**: 9/23

**Хавсралт 1**
**СТБ-ын үйлчилгээ үзүүлэгч/эмч нарын жагсаалт**

НордШоорын болон Шведийн Эмнэлгийн группийн бүх эмч /үйлчилгээ үзүүлэгч нар энэхүү бодлогод хамрагдана. Энэхүү бодлогод хамрагдаагүй НордШоор эмнэлгийн байгууламжуудад яаралтай тусламжийн болон бусад эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээг үзүүлдэг хараат бус/албан ёсоор ажил эрхлээгүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалтыг онлайнаар www.northshore.org/about-us/billing/ хаягаар тусдаа баримт бичиг болгон оруулсан болно. Энэхүү бодлогод хамрагдаагүй Шведийн эмнэлэгт яаралтай тусламжийн болон бусад эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээ үзүүлдэг хараат бус/албан ёсоор ажил эрхлээгүй үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалтыг онлайнаар www.swedishcovenant.org/for-patients хаягаар тусдаа баримт бичиг болгон оруулсан болно. Хавсралт 1-ийн үнэ төлбөргүй хэвлэмэл хуулбарыг яаралтай тусламжийн хэлтэс, эмнэлгийн бүртгэлийн хэсгүүд болон (847) 570-5000 утсаар холбогдож НордШоорынхыг, эсвэл (773) 989-3841 утсаар холбогдож Шведийн эмнэлгийнхийг шуудангаар авах боломжтой. Үйлчилгээ үзүүлэгчдийн жагсаалтад орсон өөрчлөлтийг улирал тутамд хийнэ.

**Хавсралт 2**
**Нэхэмжилсэн Ерөнхий Дүнгийн (НЕД) хувь хэмжээ**

Санхүүгийн туслалцаа авах шаардлага хангасан өвчтөнүүдээс яаралтай тусламжийн болон эмнэлгийн зайлшгүй тусламжийн үйлчилгээний төлбөрийг даатгалтай өвчтөнүүдийн нэхэмжилсэн ерөнхий дүнгээс (НЕД) хэтэрсэн дүнгээр нэхэмжлэхгүй. Эмнэлгийн НЕД-ийн хувь хэмжээг 12 сарын хугацаанд эдгээр нэхэмжлэлд ногдуулсан нийт дүнд хуваагдсан Medicare үйлчилгээний хураамж болон хувийн эрүүл мэндийн даатгуулагчийн нэхэмжлэлийн нийт дүн болох “look-back” аргыг ашиглан тооцдог. Өвчтөнүүдээс НЕД-ээс хэтэрсэн хэмжээгээр нэхэмжлэхгүйн тулд НЕД- ийн хувийн хязгаарыг бодолцон санхүүгийн туслалцаа авах шаардлагыг хангасан өвчтөнүүдэд олгох хөнгөлөлтийг дахин хянаж үздэг.

| Үйлчилгээ үзүүлэгч | НЕД % | Хөнгөлөлт % |
|---|---|---|
| Эванстон эмнэлэг | 30% | 70% |
| Гленбрүүк эмнэлэг | 30% | 70% |
| Хайлэнд Парк Эмнэлэг | 30% | 70% |
| Скоки Эмнэлэг | 30% | 70% |
| Шведийн Эмнэлэг | 19% | 81% |
| НордШоор Эмнэлгийн групп | 30% | 70% |
| Шведийн Эмнэлгийн групп | 19% | 81% |

Энэхүү бодлогод ашиглахын тулд тасаг тус бүрийн хувьд бодогдох НЕД-ийн хувь хэмжээг жил бүр шинэчлэн тогтоодог бөгөөд он гарснаас хойш 120 дахь өдрөөс мөрдөж эхлэнэ.

**Хавсралт 3**
**Холбооны Ядуурлын Түвшин (ХЯТ)-ий удирдамж**

Энэхүү бодлогод дурдсан ядуурлын түвшний удирдамжийг АНУ-ын Эрүүл мэнд, Хүний үйлчилгээний газраас жил бүр шинэчлэн гаргадаг бөгөөд Холбооны бүртгэлд оруулж нийтлүүлдэг. Одоогийн байдлаар ашиглагдаж буй ядуурлын түвшний удирдамжийн орлогын босгыг 2022 оны 1 сарын 12-ны өдөр нийтэлжээ.

| Ам бүлийн too | ХЯТ |
|---|---|
| 1 | $13,590 |
| 2 | $18,310 |
| 3 | $23,030 |
| 4 | $27,750 |
| 5 | $32,470 |
| 6 | $37,190 |
| 7 | $41,910 |
| 8 | $46,630 |

*Ам бүлийн тоо нь 8-аас дээш байх өрхийн нэгжийн хувьд ХЯТ-ийг тодорхойлохын тулд нэмэгдсэн хүн тус бүрд $4,720-ийг нэм.*

Хэдийгээр зарим заалтаар эмчилгээний онцгой зардлуудын орлогод тохируулга буюу тохируулах бичилт хийхийг зөвшөөрдөг боловч энэхүү бодлогын зорилгын улмаас дээр дурдсан орлогын түвшнийг нийт орлого гэж ойлгоно. Энэхүү бодлогод ашиглахын тулд холбооны ядуурлын түвшнийг холбооны засгийн газраас хянан баталгаажуулж, Холбооны Бүртгэлд бүртгэж, нийтэлсний дараа жил бүр шинэчлэн гаргадаг.

**Хавсралт 4**
**НордШоорын Санхүүгийн Туслалцааны хөнгөлөлтийн хүснэгт**

## ДААТГАЛГҮЙ ӨВЧТӨНИЙ ХӨНГӨЛӨЛТИЙН ХҮСНЭГТ

ХЯТ шатлалаар гаргасан даатгалгүй өвчтөнүүдийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг доор үзүүлэв. Яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээнд хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг тооцно.

| Ам бүлийн тоо | 0%-200% ХЯТ | 201%-300% ХЯТ | 301%-400% ХЯТ | 401%-600% ХЯТ |
|---|---|---|---|---|
| | 100% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ | 75% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ | 75% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ | 70% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ |
| 1 | $27,180 | $40,770 | $54,360 | $81,540 |
| 2 | $36,620 | $54,930 | $73,240 | $109,860 |
| 3 | $46,060 | $69,090 | $92,120 | $138,180 |
| 4 | $55,500 | $83,250 | $111,000 | $166,500 |
| 5 | $64,940 | $97,410 | $129,880 | $194,820 |
| 6 | $74,380 | $111,570 | $148,760 | $223,140 |
| 7 | $83,820 | $125,730 | $167,640 | $251,460 |
| 8 | $93,260 | $139,890 | $186,520 | $279,780 |
| Жилийн хамгийн их төлбөр | $0 төлбөр/ 100% хөнгөлөлт | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% |

## ДААТГАЛТАЙ ӨВЧТӨНИЙ ХӨНГӨЛӨЛТИЙН ХҮСНЭГТ

ХЯТ шатлалаар гаргасан даатгалтай өвчтөнүүдийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг доор үзүүлэв. Яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээний өвчтөн өөрөө төлөх төлбөрийн үлдэгдэлд энэхүү хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг тооцно.

| Ам бүлийн тоо | 0%-200% ХЯТ | 201%-400% ХЯТ |
|---|---|---|
| | 100% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ | 70% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ |
| 1 | $27,180 | $54,360 |
| 2 | $36,620 | $73,240 |
| 3 | $46,060 | $92,120 |
| 4 | $55,500 | $111,000 |
| 5 | $64,940 | $129,880 |
| 6 | $74,380 | $148,760 |
| 7 | $83,820 | $167,640 |
| 8 | $93,260 | $186,520 |

## Хавсралт 5
## Шведийн эмнэлгийн санхүүгийн туслалцааны хөнгөлөлтийн хүснэгт

## ДААТГАЛГҮЙ ӨВЧТӨНИЙ ХӨНГӨЛӨЛТИЙН ХҮСНЭГТ

ХЯТ шатлалаар гаргасан даатгалгүй өвчтөнүүдийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг доор үзүүлэв. Яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээнд хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг тооцно.

| **Ам бүлийн тоо** | **0%-200% ХЯТ** | **201%-300% ХЯТ** | **301%-400% ХЯТ** | **401%-600% ХЯТ** |
|---|---|---|---|---|
| | **100% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** | **83% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** | **83% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** | **81% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** |
| 1 | $27,180 | $40,770 | $54,360 | $81,540 |
| 2 | $36,620 | $54,930 | $73,240 | $109,860 |
| 3 | $46,060 | $69,090 | $92,120 | $138,180 |
| 4 | $55,500 | $83,250 | $111,000 | $166,500 |
| 5 | $64,940 | $97,410 | $129,880 | $194,820 |
| 6 | $74,380 | $111,570 | $148,760 | $223,140 |
| 7 | $83,820 | $125,730 | $167,640 | $251,460 |
| 8 | $93,260 | $139,890 | $186,520 | $279,780 |
| Жилийн хамгийн их төлбөр | $0 төлбөр/ 100% хөнгөлөлт | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% | Өрхийн жилийн орлогын 20% |

## ДААТГАЛТАЙ ӨВЧТӨНИЙ ХӨНГӨЛӨЛТИЙН ХҮСНЭГТ

ХЯТ шатлалаар гаргасан даатгалтай өвчтөнүүдийн хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг доор үзүүлэв. Яаралтай эсвэл эмнэлгийн зайлшгүй шаардлагатай тусламж үйлчилгээний өвчтөн өөрөө төлөх төлбөрийн үлдэгдэлд энэхүү хөнгөлөлтийн хувь хэмжээг тооцно.

| **Ам бүлийн тоо** | **0%-200% ХЯТ** | **201%-400% ХЯТ** |
|---|---|---|
| | **100% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** | **81% хөнгөлөлт эдлэх орлогын хамгийн их хэмжээ** |
| 1 | $27,180 | $54,360 |
| 2 | $36,620 | $73,240 |
| 3 | $46,060 | $92,120 |
| 4 | $55,500 | $111,000 |
| 5 | $64,940 | $129,880 |
| 6 | $74,380 | $148,760 |
| 7 | $83,820 | $167,640 |
| 8 | $93,260 | $186,520 |